**6.0 Mambo muhimu ya kuzingatia**

- Ni vyema kununua vifaa vya sola katika maduka yanayoaminika na ambapo kuna mtaalamu wa sola wa kuweza kukushauri kulingana na mahitaji yako. Usinunue vifaa hafifu na vya bei ndogo kwani havidumu muda mrefu.
- Betri za sola ni bora na zinadumu muda mrefu kuliko betri za gari. Hata kama huna sola ni bora kutumia betri za sola kwa matumizi ya redio, runinga ,taa na kadhalika kwani zinaweza kuchajiwa kwenye mashine za kawaida za umeme za kuchaji betri.
- Tumia mfumo wako kwa matumizi yaliyopangiwa na kwa masaa yake. Usiongeze vifaa vingine au kutumia muda mrefu kuliko ilivyopangwa kwani kwa kufanya hivyo unaweza kuharibu mfumo wako.

**7.0 Maswali yaulizwayo mara kwa mara.**

**7.1 *Kwa nini nitumie umeme-jua na sio jenereta?***

Kufunga umeme-jua hufanyika mara moja tu na gharama za utunzaji ni ndogo sana kwa mwaka kwani hakuna vifaa vinavyozunguka. Jenereta zinakuwa na gharam ndogo wakati wa kuzinunua ukilinganisha na mfumo wa sola lakini zina gharama kubwa wakati wa kuzitumia kwani huhitaji mafuta na matengenezo ya mara kwa mara.

**7.2 *Nimefunga nyaya [wiring] tayari kwa ajili ya umeme wa TANESCO kwenye nyumba yangu lakini nimeamua kufunga umeme-jua. Je ninaweza kutumia nyaya zilezile kwa matumizi ya sola?***

Hapana kwa sababu nyaya zitumikazo kwa ajili ya umeme wa TANESCO huwa ni saizi ndogo ukilinganisha na zile zitumikazo kwenye mfumo wa sola.

**7.3 Je ninaweza kutumia betri za gari kwenye mfumo wa sola?**

Betri za gari zimetengenezwa kwa ajili ya kutoa umeme mwingi kwa muda mfupi tofauti na betri za sola ambazo huto umeme wa wastani kwa muda mrefu zaidi. Betri ya gari inaweza kutumika ila haitadumu muda mrefu kama betri ya sola.

**USHAURI MUHIMU**

**KABLA YA KUNUNUA MFUMO WA SOLA, ZUNGUKA MADUKANI ULINGANISHE UBORA WA VIFAA MBALIMBALI VYA SOLA NA SIO BEI PEKE YAKE.**

**KUNA VIFAA VINAVYOUZWA KWA BEI NAFUU HASA MODULI JUA LAKINI HAZIDUMU ZAIDI YA MIEZI SITA**

**KUWA MAKINI UNAPONUNUA SOLA**

**KWA MAELEZO ZAIDI WASILIANA NASI**


**ZARA SOLAR LIMITED**
**S.L.P. 3362,**
**DAR-ES-SALAAM**

**SIMU: 0655 299500/ 022 2127450**
**TUPO KONA YA MOROGORO ROAD NA BIBI TITI, KARIBU NA KITUO CHA MAFUTA TOTAL**

**E-mail: zarasolar@yahoo.com**

**ZARA SOLAR LIMITED**
**S.L.P. 110,**
**MWANZA - 0764 600825**

**0764 600825/ 028 2502910**
**TUPO KONA YA NYERERE ROAD NA SHEIKH AMIN, KARIBU NA MSIKITI WA IJUMAA**

**zarasolar@yahoo.com**